Ɛda adi sɛ 35:33 (Al-Faatir) mu no, Onyankopɔn de nkurɔfoɔ a wɔyɛ *zaalimun li nafsihi* (ظالم لنفسه) nea ɔyɛ otirimuɔdenfoɔ ma ɔno ankasa ho wɔ aberɛ a ɔdi aperedie wɔ Allah kwan so no aka n'asomfo a wɔasa mu ayi wɔn no ho. Saa nkyekyɛmu korɔ no mu no wɔnom a wɔwɔ gyinabrɛ a ɛkrɔn paa no wɔafrɛ wɔn sɛ *muktasid* (مقتصد) ne *saabik bil khairaat* (سابق بالخيرات). (Al-Faatir Ti 35 nyiyimu 3.3).

Saa ara na ansaana obi bɛtumi ayɔ nneyɔeɛ pa wɔ berɛ a wahyɛ aseɛ redi aperedie wɔ honhom mu no ehia ma sɛ ɔgye ahokyerɛ nsusuiɛ bi to ne ho so ɛne atirimuɔden a etia n'ankasa. Nkurɔfoɔ a wɔyɔ saa Nyame nti no ɛda adi se wɔfata nkamfoɔ nanso wɔkasa fa wɔn ho sɛ *zaalimun linafsihi* (ظالم لنفسه) (obi a ɔbɔ n'ankasa ho atirimuɔden).

❖ **38:19-20 Nkyerɛmu:**

Asɛmpɔ *jibaal* (جبال) (mmepɔ)tumi kyerɛ mmepɔ so-tefoɔ, mmusua-kuo atumfoɔ a Dawid brɛɛ wɔn ase no anaasɛ etumi kyerɛ mmepɔ mu nnadeɛ ahoroɔ agyapadeɛ a na wɔtu nya ɛho mfasoɔ paa wɔ ne pɛn so. Asɛmpɔ *attair* (الطير) (nnomaa) kyereɛ sɛ nnipa a wɔwɔ adom akyɛdeɛ soronko a wɔatu nam soro wɔ deɛ wɔayɔ anya ntaban so.

❖ **42:8 Nkyerɛmu:**

fie a edi kan a wɔsiiɛ maa Allah som botaeɛ ne *al-kaaba* (الكعبة) a ɛwɔ kuro-dua a wɔato din Mɛkka mu.

Saa kuro-dua yi na wɔafrɛ no umm-ul-kura (ام القرى) (nkuro nyinaa maame).

Saa asɛm yi kyerɛ ɛho hia a ehia sɛ wɔde toto nkuro akɛseɛ nkaeɛ ho anaasɛ etumi kyerɛ pɔtee sɛ kuro-dua a edi kan a wɔkyekyereeɛ. Wɔfa no saa deɛ a na ɛkyerɛ sɛ tete mmerɛ mu no, saa bea korɔ no ara a Mɛkka wɔ no, kuro-dua bi de nkakra-nkakra nyini twaa Onyankopɔn fie no ho hyiaae a nkurɔfoɔ bi a wɔnnim wɔn na wɔhyɛɛ aseɛ nkye-

kyereɛ. Adasamma hwɛɛ wei so suaa nkuro nkyekyereɛ. Enti wɔtumi kasa fa ho sɛ nkuro nyinaa maame.

❖ 43:5 **Nkyerɛmu:**

Wɔtaa ka asɛm- tene *umm-ul-kitaab* (ام الكتب) (nwoma maame) fa Kur'aan ti a ebue nwoma no ano *Al'faatihah* a ɛte sɛ aba a ɛwɔ Kur'aan mu nkyerɛkyerɛ ne suban afapem nyinaa. Nanso aha deɛ ɛsɛ deɛ ɛkyerɛ Nyame Nwoma no a kwan bi so wɔde asie abɔ ho ban wɔ Nyankopɔn anim no.

❖ 43:62 **Nkyerɛmu:**

Kasafua '*al-saa'ah (السَّاعَة)* nkyerɛaseɛ wɔ kasa-tene mu yɛ ″Dɔnhwere no'. Na ɛsɛ sɛ ne nteaseɛ yɛ te sɛ deɛ ɛwɔ (54:2) suurah Al-Kamar mu no. ɛhɔ na nsakraeɛ kɛse ne nesesa nwanwasoɔ a na Ɔkɔmhyɛni Kronkron Muhammad (Onyankopɔn asomdwoeɛ ne Ne nhyira nka no) de rebɛba no wɔfrɛɛ no 'al-saa'ah (السَّاعَة) 'Dɔnhwere no'. Na wɔde bosome mu paeɛ gyinaa hɔ maa honhom mu mpusueɛ naa na ɛrebɛba no ho adansedie. Saara na 'Dɔnhwere no' kyerɛ fa Yesu Ababio mmaeɛ wɔ nna a edi akyire no mu ne honhom mu nsakraeɛ a ɛka ho bɛba no.